




مؤسسة سليمان بن عبد العزيز الراجحي الخيرية
SULAIMAN BIN ABDUL AZIZ ALRAJHI
CHARITABLE FOUNDATION

# Ẹsin Agbelebu -Christianity-
# Ipilẹ rẹ ati bi o ti da

**Lati ọwọ:**
**Shaikh Dr. Muhammad Ibn Abdullaah As-Suhaim**

**Eyi ti a tumọ si ede Yoruba lati ọwọ:**
**Sharafuddeen Gbadebọ Raji**

**Ni abẹ afojusi igbimọ t'o n se akoso eto titẹ iwe ati titan an ka ni Ministiri yii**

# Ẹsin Agbelebu -Christianity-
# Ipilẹ rẹ ati bi o ti da

Lati ọwọ:

**Shaikh Dr. Muhammad Ibn Abdullaah As-Suhaim**

Eyi ti a tumọ si ede Yoruba lati ọwọ:

**Sharafuddeen Gbadebọ Raji**

**Ni abẹ afojusi igbimọ t'o n se akoso eto titẹ iwe ati titan an ka ni Ministiri yii**

**1425 H**

ح وزارة الشؤون الإسلامية والأوقاف والدعوة والإرشاد، ١٤٢٥هـ

فهرسة مكتبة الملك فهد الوطنية أثناء النشر

السحيم، محمد عبدالله

النصرانية الأصل والواقع باللغة اليوربا. / محمد عبدالله السحيم. - الرياض، ١٤٢٥هـ

٣٢ ص ؛ ١٢ × ١٧ سم.

ردمك: ٠-٤٥٦-٢٩-٩٩٦٠

١- النصرانية

أ- العنوان

ديوي ٢٧٠ ١٤٢٥/٥٤١٩

رقم الإيداع: ١٤٢٥/٥٤١٩

ردمك: ٠-٤٥٦-٢٩-٩٩٦٠

الطبعة الأولى

١٤٢٥هـ

بسم الله الرحمن الرحيم

**Mo bẹrẹ ni orukọ Ọlọhun Ọba Alaanujulọ Aladipele-ẹsan-rere**

## Ọrọ Itisiwaju

Ọpẹ ni fun Ọlọhun, Ẹni ti kò ni ọmọ, ti kò si si orogun kan fun Un ninu ijọba Rẹ, ti kò si si oluranlọwọ kan fun Un nitori ailagbara, ki o si gbe E tobi ni gbigbetobi. Mo n jẹri pe kò si ọba kan ti o tọ lati fi ododo jọsin fun yatọ si Ọlọhun nikan soso, kò si orogun kan fun Un. Mo si tun n jẹri pe dajudaju Muhammad ẹru Rẹ ni i, ojisẹ Rẹ si ni i pẹlu; ikẹ ati ọla Ọlọhun ni ọla ti o pọ ki o maa ba a.

Lẹyin naa: Eyi ni alaye soki gan-an ti mo gbero lati ti ara rẹ se afihan ipilẹ ẹsin agbelebu -Christianity- ati bi o ti da, mo pilẹ kọ ọ fun eniyan ti o jẹ ẹlẹsin agbelebu - Christian- ki o le baa mọ ipilẹ adisọkan rẹ funra rẹ, ki o si le baa mọ bawo ni o ti yipada ti o si parada, ti o wa di ẹsin atọwọda ọmọ eniyan, lẹyin ti o ti jẹ isẹ Ọlọhun ti O fi ransẹ. Ati pe mo se e ni ọranyan lori ara mi

ninu alaye soki yii pe n o maa mu awọn ẹri-ọrọ ti n o maa lo ninu rẹ lati se alaye ododo wa -lati inu Majẹmu Laelae -At-Tawraata-ati Titun -Bibeli- ki o le baa ni amọdaju pe mo gbero lati samọna rẹ lọ sidi ododo, ati lati se itọsọna fun un lọ sidi otitọ; nitori naa mo bẹrẹ l'ẹni ti n wa iranlọwọ lọdọ Ọlọhun pe:-

Ipilẹ ẹsin agbelebu "Christianity" jẹ isẹ Ọlọhun ti O fi ransẹ bi awọn isẹ Ọlọhun yooku, gẹgẹ bi isẹ Anabi Nuuhu, Ibrahim, ati Musa, ikẹ ati ọla Ọlọhun k'o maa ba wọn. Ati pe gbogbo awọn isẹ Ọlọhun sọkan nipa awọn ipilẹ adisọkan ti ẹsin, gẹgẹ bi nini igbagbọ-ododo pe Ọkan soso ni Ọlọhun, kò si orogun kan fun Un, ati pe dajudaju kò bimọ, bẹẹ ẹnikan kan kò bi I, ati gbigba awọn Malaika gbọ, ati ọjọ ikẹyin, ati akọsilẹ -kadara- rere rẹ ati aburu rẹ, ati gbigba awọn ojisẹ ati awọn anabi gbọ. Ati pe kò si ninu itan rara lati ori Anabi Aadam, "ki ọla Ọlọhun o maa ba a", titi ti o fi de ori opin awọn anabi ti i se Muhammad, "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a", pe isẹ Ọlọhun kan mu



ohun ti o tako awọn adisọkan yii wa ri. Ohun ti o jẹmọ orisirisi awọn ijọsin, ati awọn aworan wọn, nikan si ni iyatọ ti o wa laarin wọn, ati onirunruu awọn ohun ti o jẹ eewọ, ati eyi ti o jẹ ẹtọ, ati awọn okunfa wọn, ati nnkan miiran ti o yatọ si i ninu ohun ti Ọlọhun se ni ofin fun awọn anabi Rẹ, ti O si pa wọn lasẹ ki wọn o se alaye rẹ fun awọn eniyan, ti O ran anabi yii, tabi eleyun un si.

Nitori naa ẹsin agbelebu -Christianity-isẹ Ọlọhun ni i, eyi ti n pepe lọ sidi nini igbagbọ pe dajudaju ọkan soso ni Ọlọhun, kò ni orogun kan, ati pe kò bimọ, bẹẹ ẹnikan kò bi I, o si n kan an nipa pe dajudaju Ọlọhun ni awọn ojisẹ, ati awọn anabi, ti O sa lẹsa, ti O si yan wọn laarin gbogbo awọn ọmọ eniyan, lati maa jisẹ Rẹ fun awọn eniyan, ki awọn eniyan o ma baa ni awijare kan lori Ọlọhun, lẹyin riran awọn ojisẹ naa.

Ibeere ti n se ara rẹ ni ọranyan -nibi- ni pe: Njẹ ẹsin agbelebu -Christianity- naa wa n bẹ lori bi Ọlọhun ti sọ ọ kalẹ fun ẹru Rẹ, ati ojisẹ Rẹ Isa -Jesu- "ki ọla Ọlọhun o maa ba a" bi, tabi kò si lori rẹ?.

Nitori atifesi ibeere yii, dandan ni ki awa pẹlu rẹ o dijọ se ayẹwo lori bi ẹsin agbelebu -Christianity- naa ti da ni oni yii, ki a si jọ wo o si ohun ti o wa ninu Majẹmu Laelae -At-Tawraata- ati Titun -Bibeli- lati ọdọ Anabi Musa, ati Isa -Jesu- "ki ọla Ọlọhun o maa ba awọn mejeeji", nitori ki a le baa wo o pe njẹ bi o ti da wa dọgba pẹlu ipilẹ isẹ naa bi, tabi o yatọ si i? Njẹ awọn ọrọ ti a gba wa lati ọdọ awọn ojisẹ mejeeji yii, wa n kin awọn adisọkan, ti o wa ninu igbesi-aye awọn ijọ ẹlẹsin alagbelebu lẹyin bi? Njẹ ohun ti o si wa ninu awọn iwe wọnyi nipa igbesi-aye Jesu Kristi, "ki ọla Ọlọhun o maa ba a", wa dọgba pẹlu awọn aworan ti awọn sọọsi fun Jesu Kristi bi… titi ti o fi di eniyan itan àrosọ, ti o se pe kò see se ki a gba a lododo ninu ọpọlọ, ti bibẹ iru rẹ lode kò si le see se?.

Akọkọ awọn adisọkan yii ni:-

**1- Adisọkan awọn alagbelebu -Christians- pe « ọmọ Ọlọhun » ni Jesu.**

Adisọkan yii kò ni ohun ti n kin in lẹyin



ninu ọrọ Jesu Kristi "ki ọla Ọlọhun o maa ba a"; kaka bẹẹ nse ni a o ri wi pe Majẹmu Laelae -At-Tawraata- ati Titun -Bibeli- kun fun ohun ti o tako adisọkan yii, ti o si yatọ si i, nigba ti o wa ninu Ihin-rere Johannu [19:6-8], pe:

« Nitorina nigbati awọn olori alufa, ati awọn onsẹ ri i, nwọn kigbe wipe: Kan a mọ agbelebu, kan a mọ agbelebu. Pilatu wi fun wọn pe: Ẹ mu u fun ara nyin, ki ẹ si kan a mọ agbelebu: nitoriti emi kò ri ẹsẹ lọwọ rẹ. Awọn Ju da a lohùn wipe: Awa li ofin kan, ati gẹgẹ bi ofin wa, o yẹ lati ku, nitoriti o fi ara rẹ se **Ọmọ Ọlọrun**. Nitorina nigbati Pilatu gbọ ọrọ yi ẹru tubọ ba a ».

Matteu si bẹrẹ Ihin-rere tirẹ 1:1 pẹlu didarukọ awọn iran Jesu Kristi, "ki ọla Ọlọhun o maa ba a", o si sọ pe:

« Iwe iran Jesu Kristi, ọmọ Dafidi ọmọ Abrahamu ».

Ẹri-ọrọ ni iran yii jẹ lori wi pe eniyan ni i, o si tako ohun ti wọn wi nipa rẹ pe Ọlọhun ni i. O si dabi ẹni pe mo gbọ ti o n sọ pe: Dajudaju wọn tun royin Jesu Kristi pẹlu pe: « **Ọmọ Ọlọhun** » ni i, eleyii l'o si mu wọn maa pe e ni Ọmọ Ọlọhun. Esi rẹ ni pe: Dajudaju iroyin yii wa ninu iwe rẹ, ati pe wọn fi i pe awọn anabi mìíran, bẹẹ ni wọn tun fi i royin awọn ijọ ati awọn iran kan, wọn kò si da Jesu Kristi nikan "ki ọla Ọlọhun o maa ba a" yanrin pẹlu eleyii; sugbọn nitori ki o le baa ni amọdaju nipa eleyii, wo lapeju: [**Eksodu 4:22, Orin Dafidi 2:7, ati 1. Kronika 22: 9,10, Matteu 5:9, Luku 3: 38, Johannu 1:12**], awọn ti wọn si royin pe ọmọ Ọlọhun ni wọn wọnyi, wọn kò gbe wọn de ipo ti ẹ gbe Jesu Kristi, "ki ọla Ọlọhun o maa ba a", de.

Gẹgẹ bi Ihin-rere Johannu [1:12] ti se mu itumọ iroyin, tabi ohun ti wọn sọ ni: « **Ọmọ Ọlọhun** » wa, pe itumọ rẹ ni: Olugba Ọlọhun gbọ lododo, nigba ti o sọ pe:

« Sugbọn iye awọn ti o gba a, awọn li o fi agbara fun lati di ọmọ Ọlọrun, ani awọn na ti o gba oruko rẹ gbọ ».



**2- Adisọkan awọn alagbelebu - Christians- pe ọlohun kan ni Jesu Kristi jẹ pẹlu Ọlọhun Ọba, ati pe oun ni ohun mimọ keji ninu mẹtalọkan mimọ ni ọdọ wọn.**

Ti a ba si Majẹmu Titun lati wo ipilẹ ti wọn mọ adisọkan yii le lori, a kò ni i ri ọrọ kan rara, eyi ti Jesu Kristi "ki ọla Ọlọhun o maa ba a" fi kin in lẹyin, ti o si fi n pepe lọ sidi rẹ, kaka bẹẹ, nse ni yoo ba wa lojiji lati ri pe Majẹmu Titun naa se akojọpọ awọn ọrọ ti o tako adisọkan yii, ti o si n kede pẹlu gbogbo sisọ oju abẹ niko ati ni kedere pe: Dajudaju kò si ọba kan ti o tọ lati jọsin fun lododo yatọ si Ọlọhun Ọba, ati pe Jesu Kristi ẹru Ọlọhun ni i, ojisẹ Rẹ si ni i pẹlu; O ran an si awọn ọmọ Israẹli ni ẹni ti Majẹmu Laelae -At-Tawraata- ati Titun -Bibeli- n jẹri ododo fun. Gba apa kan ninu awọn ọrọ ti n kin ohun ti mo wi lẹyin; ninu wọn ni pe:

(a) Jesu Kristi "ki ọla Ọlọhun o maa ba a" sọ ninu Ihin-rere Barnabas 94:1 pe:

« Emi jẹri niwaju sanma, mo si fi gbogbo ẹni ti n gbe ori ilẹ sẹri pe mo mọ nibi gbogbo ohun ti awọn eniyan sọ nipa mi pe mo ga ju ki n jẹ eniyan lọ, tori pe eniyan ti obinrin kan bi ni mi, ti idajọ Ọlọhun si n sẹ le mi lori, mo n sẹmi gẹgẹ bi awọn eniyan yooku, ti aburu gbogbogboo le sẹlẹ si ».

(b) Luku ati Kelopa jẹri pe eniyan ni Jesu Kristi nigba ti awọn mejeeji sọ pe:

« Ti iwọ kò si mọ ohun ti o se nibẹ ni ọjọ wọnyi? O si bi wọn pe: Kini? Nwọn si wi fun u pe: Niti Jesu ti Nasarẹti, ẹniti i se woli, ti o pọ ni isẹ ati li ọrọ Niwaju Ọlọrun ati gbogbo enia ». [Luku 24:18,19], tun wo Luku 7 :17, ati Isẹ awọn Apostẹli 2:22.

(d) Ọrọ Jesu Kristi "ki ọla Ọlọhun o maa ba a" t'o ni:

« Iye ainipẹkun na si li eyi, ki nwọn ki o le mọ ọ, iwọ nikan Ọlọrun otitọ, ati Jesu



Kristi, ẹniti iwọ ran ». [Johannu 17:3].

Sé bi iwọ ri pe Jesu Kristi "ki ọla Ọlọhun o maa ba a" jẹri ninu ọrọ alakọkọ niwaju sanma, o si tun fi gbogbo ẹni ti n gbe ori ilẹ sẹri pe dajudaju oun mọpa-mọsẹ kuro ninu gbogbo iroyin ti o n gbe e tayọ ipo jijẹ eniyan rẹ; bẹẹ ni eyi kò ri bẹẹ bi kò se nitori pe dajudaju eniyan ni i.

Ninu ọrọ keji, meji ninu awọn ti wọn ba a lo igba, jẹri pe dajudaju ọkunrin kan ti a jẹri ododo fun lati ọdọ Ọlọhun, ninu ọrọ, ati isẹ rẹ ni i.

Ati pe ninu ọrọ kẹta, o sọ ẹri akigbe kan silẹ ninu rẹ, pe dajudaju ododo ti o tobi ju ninu aye yii, eyi ti i maa n bun ẹni ti o ba ni in ni ẹbun oriire ti laelae ni: Mimọ pe dajudaju Ọlọhun Ọba ni Ọlọhun Otitọ, ofo ati irọ si ni gbogbo ohun ti o yato si I, ati pe ojisẹ Ọlọhun ni Jesu Kristi.

**3- Adisọkan wi pe jijẹ ọlọhun wọ inu jijẹ eniyan:**

Ti a ba wo awọn ẹkọ Jesu Kristi "ki ọla Ọlọhun o maa ba a", a o ri pe kò tọka si

eleyii rara, kaka bẹẹ, nse ni o wa lori atodijẹ eleyii, o n kọ awọn eniyan ni adisọkan sise Ọlọhun ni ọkan soso, eyi ti o mọ kuro ninu adalu ẹbọ sise, eyi ti o si han ju ninu ẹri eleyii ni ọrọ Jesu Kristi, "ki ọla Ọlọhun o maa ba a", t'o ni:

« Gbọ Israẹli; Oluwa Ọlọrun wa Oluwa kan ni » [Marku: 12:29].

O si le gbe awọn ẹri-ọrọ ti o wa ninu ẹsẹ keji yẹwo, ki o si fi ẹri-ọrọ yii kun wọn, ki o le baa woye pe njẹ awọn ẹri-ọrọ ti a mu jade ninu Iwe Mimọ rẹ yii wa n kin adisọkan yii lẹyin bi?? Tabi o kọlu u, o si tako o??!!.

**4- Adisọkan wi pe lati ara ohun mẹta ni Ọlọhun ti kojọ, oun ni ohun ti a mọ si « Adisọkan mẹtalọkan »**.

Ẹsin agbelebu -Christianity- nikan ni o da ni adisọkan yii ninu gbogbo ẹsin ti Ọlọhun fi ransẹ; nitori naa njẹ Iwe Mimọ wa n kin eleyii lẹyin bi, tabi o n tako o??. Dajudaju ti oluse-deedee ba se akiyesi ohun ti a gba wa lati ọdọ Jesu Kristi, "ki ọla Ọlọhun o maa ba a", yoo ri i wi pe o se ipilẹ isẹ rẹ ni ipepe lọ sidi sise Ọlọhun ni ọkan



soso, ati fifọ Ọ mọ kuro nibi jijọ awọn ẹda Rẹ, ati gbigbe ipo jijẹ ọlọhun jinna si gbogbo ohun ti o yatọ si Ọlọhun, ati fifi ipo ijọsin rinlẹ fun Ọlọhun nikan soso ... nitori naa tun boju wo awọn ẹri-ọrọ ti mo mu wa fun ọ ninu ẹsẹ-ọrọ keji, ati ẹkẹta, o ri pe kò si isuju ninu ohun ti mo wi, bẹẹ ni kò si iruju nibẹ pẹlu, eleyii jẹ agban kan. Ni agban miiran dajudaju ẹsin agbelebu -Christianity- ti wọn ti ti ọwọ bọ n sọ pe dajudaju ọlọhun ni awọn ohun mimọ mẹta ti o dọgba: Baba ni ọlọhun akọkọ, ọmọ si ni ọlọhun keji, ẹmi mimọ si ni ọlọhun kẹta. Eleyii ki i se ododo rara, nitori pe wọn n ni adisọkan pe lati ara Baba ati ọmọ ni ẹmi mimọ ti jade, bẹẹ ni kò see se ki awọn nnkan wọnyi o dọgba nipa ainipẹkun, ati pe lati ara meji ti o siwaju ni ẹlẹẹkẹta ti jade, gẹgẹ bi o ti se jẹ pe onikaluku wọn ni o ni iroyin ti o jẹ adayanrin fun un, eyi ti a kò le fi royin omiran. Lẹyin naa dajudaju ipo akọkọ ni Baba yoo maa wa ni gbogbo igba, bẹẹ ni lẹyin rẹ ni ọmọ o wa, ati pe ipo kẹta ni ẹmi mimọ wa, ẹ kò si ni i gba laelae pe ki a tun awọn ohun mimọ mẹta yii to, ki a wa gbe

ẹmi mimọ si iwaju, ki ọmọ o si wa ni ipo keji, ki Baba o si wa ni ipo kẹta, koda nse ni ẹ ka eleyii kun aigbagbọ, ati ailẹsin, njẹ ti o ba ri bẹẹ, ọna wo wa ni wọn gba dọgba?.

Ni iha keji, dajudaju riroyin ẹmi nikan pẹlu jijẹ mimọ jẹ ẹri lori aidọgba wọn.

**5- Adisọkan awọn alagbelebu - Christians- pe awọn Ju kan Jesu Kristi "ki ọla Ọlọhun o maa ba a" mọ agbelebu pẹlu asẹ Pilatu Pint, ati pe o ku si ara agbelebu.**

Ati pe Iwe Mimọ naa ti se àyà gbààgbà nipa biba adisọkan yii jẹ. Nitori naa o n bẹ ninu iwe rẹ pe ẹni egún Ọlọhun ni ẹni ti wọn kan mọ agbelebu, gẹgẹ bi o ti se wa ninu iwe Deuteronomi [21: 22,23] :

« Bi ọkunrin kan ba da ẹsẹ kan ti o yẹ si iku, ti a si pa a, ti iwọ si so o lori igi. Ki oku rẹ ki o mase gbe ori igi ni gbogbo oru, sugbọn bi o ti wu se ki iwọ ki o sin i li ọjọ na; nitoripe ẹni egún Ọlọrun li ẹniti a so; ki iwọ ki ò ba



bà ilẹ rẹ jẹ, ti OLUWA Ọlọrun rẹ fi fun ọ ni ini ».

Tori naa wo bi ọlọhun rẹ ti se jẹ ẹni egún, pẹlu ọrọ ti o wa ninu iwe yin?.

Gẹgẹ bi o ti se jẹ pe o n bẹ ninu Ihinrere Luku [4:29-30], pe dajudaju Ọlọhun daabo bo Jesu Kristi, "ki ọla Ọlọhun o maa ba a", O si sọ ọ nibi ete awọn Ju ati ẹtan wọn, nitori naa wọn kò ri i kan mọ agbelebu:

« Nwọn si dide, nwọn ti i sode si ẹhin ilu, nwọn si fa a lọ si bebe òke nibiti nwọn gbe tẹ ilu wọn do, ki nwọn ba le tari rẹ li ogedengbe. Sugbọn o kọja larin wọn, o ba tirẹ lọ ».

Johannu si sọ ni [8:59] pe:

« Nitorina nwọn gbe okuta lati sọ lu u; sugbọn Jesu fi ara rẹ pamọ, o si jade kuro ni tẹmpili ».

Bakan naa Johannu tun sọ ni [10:39] pe:

« Nwọn si tun nwa ọna lati mu u, o si bọ lọwọ wọn ».

Awọn ọrọ inu Iwe naa wọnyi -awọn miiran ti o yato si wọn tun pọ- n kan an nipa pe dajudaju Ọlọhun sọ Jesu Kristi, “ki ọla Ọlọhun o maa ba a”, nibi ete, ati ẹtanjẹ awọn Ju; koda awọn ọrọ mìiran tun wa ti o n fi i rinlẹ pe, awọn Ju kò da Jesu Kristi gan-an-gan-an mọ ni amọdaju, titi ti wọn fi gba ẹni ti yoo fi i han wọn, ti wọn si fun un ni owo isẹ rẹ: [Wo Matteu 27:3-4]. Gẹgẹ bi Jesu Kristi “ki ọla Ọlọhun o maa ba a”, ti fun'ni niro pe dajadaju gbogbo apejọ naa yoo se iyemeji nipa iroyin rẹ ni oru ti isẹlẹ yii sẹlẹ, n l'o se sọ pe:

« Gbogbo nyin ni yio kọsẹ lara mi li oru oni ». [Marku: 14:27].

Njẹ ki wa l'o jẹ opin Jesu Kristi ni ori ilẹ? Dajudaju Ọlọhun gbe e gunke lọ si ọdọ Rẹ, ati pe iroyin rẹ niyi ninu iwe rẹ:

« Jesu na yi, ti a gba soke ọrun kuro lọwọ nyin ». [Isẹ awọn Apostẹli 1:11]. Ati:

« A sa ti kọwe rẹ pe: Yio pasẹ fun awọn angẹli rẹ nitori rẹ, li ọwọ wọn ni nwọn o si



gbe ọ soke ». [Matteu 4:6, ati Luku 4:10-11].

Njẹ o wa ri bi iwe rẹ ti se ka awọn otitọ ti n bọ wọnyi si bi:

1- Pe dajudaju ẹni egún -ẹni egbè- ni ẹni ti a kan mọ agbelebu .

2- Pe dajudaju Ọlọhun fi isọ rẹ sọ Jesu Kristi, O si daabo bo o nibi kikan an mọ agbelebu.

3- Jesu Kristi fun'ni niro pe dajudaju gbogbo apejọ naa yoo kọsẹ lara rẹ, ni oru ọjọ naa.

4- Pe dajudaju Ọlọhun gbe e lọ si sanma.

Nisinsinyi, n o bi ọ leere ibeere yii: ki l'o fa a ti agbelebu fi jẹ nnkan mimọ ninu ẹsin agbelebu -Christianity- nigba ti o jẹ pe ohun ni o se okunfa ki inira o se Jesu Kristi, “ki ọla Ọlọhun o maa ba a”, -ni ibamu pẹlu adisọkan yin-? Njẹ iranti ọran naa wa ki eleyii? Tabi sé ki i se ami ọran ati ohun idaran bi? Lẹyin naa njẹ o wa ri i pe isẹlẹ agbelebu ti o jẹmọ Jesu Kristi, “ki ọla Ọlọhun o maa ba a” gbogbo rẹ kò ni ipilẹ ti o jẹ ti itan, tabi ti ẹsin, eyi ti o le fi ẹyin ti. Ti

o ba ri bẹẹ, njẹ ki l'o mu un gba gbogbo awọn aye yii, ati pe ki l'o mu un gba gbogbo akakun yii ninu adisọkan rẹ?.

Bi iwọ ba wa jẹ pe o kò yẹ, o kò si gbo, lori itẹlọrun rẹ si adisọkan yii, dahun awọn ibeere ti n bọ wọnyi, pẹlu ododo:-

Ta l'o di awọn sanma ati ilẹ mu, ni asiko ti oluwa rẹ, ati ẹlẹda rẹ, wa ni ẹni ti a so mọ igi agbelebu?.

Ati pe bawo ni ile-aye ti se le wa fun ọjọ mẹta laisi ọlọhun kan, ti n to eto rẹ, ti i si n sọ idurosinsin rẹ.

Ta ni si n dari awọn awowo wọnyi, ti si n tẹ wọn lori ba, bi o ti se fẹ?.

Ati pe ta ni n mu'ni sẹmi, ti si n pa'ni, ti si n buyi fun ẹni ti o wu u, ti si n tẹ ẹni ti ba fẹ?.

Ta ni si n rọ awọn eniyan, ati awọn ẹranko, lọrọ?.

Bawo si ni isesi gbogbo ẹda ti ri, nigba ti oluwa wọn wa ninu saare rẹ?.

Ta si ni ẹni ti o pa a, ati pe ta ni ẹni ti o tun se idẹra isẹmi fun un? Ọlọhun ga ju ohun ti wọn n sọ lọ, ni giga ti o tobi.



**6- Adisọkan awọn alagbelebu - Christians- pe Jesu Kristi ku ni ẹni ti wọn kan mọ agbelebu, lati se irapada fun awọn eniyan, ati lati pa awọn ẹsẹ ajogunba rẹ.**

Yatọ si wi pe adisọkan yii tako lakaaye, ati ironu pipe, o tun tako awọn ipilẹ ofin, ati awọn ojulowo ọrọ ti iwe rẹ se akojọpọ rẹ sinu. Ninu awọn ofin -ti o tako- naa ni pe:

1- A kò gbọdọ pa awọn obi dipo awọn ọmọ.

2- Pe onikaluku yoo ku pẹlu ẹsẹ rẹ.

3- Pe ẹmi ti n dẹsẹ ni yoo ku.

4- Pe Ọlọhun A maa gba ironupiwada awọn oluronupiwada.

Ninu awọn ọrọ inu iwe naa, eyi ti o mu awọn ofin wọnyi wa, ni:

1- « A kò gbọdọ pa awọn baba nitori ẹsẹ awọn ọmọ, bẹni a kò gbọdọ pa awọn ọmọ nitori awọn baba; olukuluku enia li a o pa nitori ẹsẹ rẹ ». [Deuteronomi 24:16].

2- « Li ọjọ wọnni, nwọn ki yio wi mọ pe: Awọn baba ti jẹ

eso ajara aipọn, ehin si ti kan awọn ọmọ. Sugbọn olukuluku ni yio ku nitori aisedede rẹ, olukuluku ti o jẹ eso ajara-aipọn ni ehin yio kan ». [Jeremiah 31: 29-30].

3- « Sugbọn ẹnyin wipe, Ěse? ọmọ kò ha ru aisedede baba? Nigbati ọmọ ti se eyiti o yẹ, ti o si ti pa gbogbo asẹ mi mọ, ti o si ti se wọn yiye ni yio ye. Ọkan ti o ba sẹ, on o ku. Ọmọ ki yio ru aisedede baba, bẹni baba ki yio ru aisedede ọmọ, ododo olododo yio wa lori rẹ, iwa buburu enia buburu yio si wa lori rẹ. Sugbọn bi enia buburu yio ba yipada kuro ninu gbogbo ẹsẹ rẹ ti o ti da, ti o si pa gbogbo asẹ mi mọ, ti o si se eyi ti o tọ, ati eyiti o yẹ, yiye ni yio ye, on ki yio ku. Gbogbo irekọja rẹ ti o ti se, a ki yio ranti wọn si i ninu ododo



rẹ ti o ti se ni on o ye ». [Esekiẹli 18:19-22].

## 7- Sisọ ounjẹ-alẹ Oluwa di ọranyan.

Nigba ti Matteu, ati Marku, n sọ itan ounjẹ-alẹ Oluwa, wọn kò fi kun un pe Jesu Kristi "ki ọla Ọlọhun o maa ba a", pa a lasẹ pe ki wọn o sọ isẹ yii di ẹsin, ti yoo maa bẹ titi, tabi ilana isin laelae. Si pada lọ wo itan yii ninu Ihin-rere mejeeji naa, o ri i wi pe gẹgẹ bi mo ti wi ni ọrọ naa ri.

Sugbọn nigba ti Paul n fẹ ki isin yii o mu ọwọ bibẹ titi, o fi ọrọ ti n bọ yii kun itan naa:

« Ẹ mã se eyi ni iranti mi ». [1. Korinti 11:24].

Eyi ni ipilẹ ẹsin agbelebu -Christianity- eyi si ni bi o ti da, ati pe bi o ti da yii -gẹgẹ bi iwọ ti ri i- kò fi nnkan kan tan pẹlu Jesu Kristi, "ki ọla Ọlọhun o maa ba a", bẹẹ ni nnkan kan kò pa a pọ pẹlu rẹ, yatọ si afiti ti orukọ, eyi ti o se afẹku ohun ti o kere ju ninu ẹsin, tabi ninu itan, lati gbe e ro.

Koda Iwe Mimọ awọn ẹlẹsin

alagbelebu -Christians- yii se akojọpọ awọn ọrọ kan ti wọn fi ti si ọdọ Jesu Kristi, "ki ọla Ọlọhun o maa ba a", ti n se atako fun awọn adisọkan ti o jẹ ti ipilẹsẹ, ati awọn origun pataki, ti ẹsin agbelebu -Christianity- naa duro le lori.

Onilaakaye eniyan a maa kọ irọ, a si maa jinna si kantankantan, ohun ti o si tọ si ọ ni pe ki o jẹ ọkan ninu awọn ijọ onilaakaye wọnyi, awọn ti wọn jinna si ohun ibanujẹ ti ọrọ naa da bayii, ti wọn si mu gbogbo ọna ti o soro, ati eyi ti o rọrun pọn, latari wiwa ododo, ati iwadi nipa ẹri-ọrọ, ati ni ti ojukokoro lati de idi otitọ.

Nitori naa mo ni: N kò ni i tayọ iwe rẹ, tori pe ohun ti yoo fi otitọ han ọ, ti yoo si fi ọ mọna lọ sidi ododo, wa ninu rẹ. Sé bi o maa n sọ ninu adua rẹ, pe:

« Ki a bọwọ fun orukọ rẹ, ki ijọba rẹ de ». [Matteu 6:9-10].

Se titi di isinsinyi o n reti, l'ẹni ti n sọ pe: « Ki ijọba rẹ de? » Se ijọba naa kò i ti i de ni? Ti o ba si jẹ pe ijọba naa ti de, ti o si ti sẹlẹ, ki l'o mu ọ ma yee se adua yii?.



Dajudaju ijọba naa ti de, o si ti sẹlẹ pẹlu dide Ojisẹ Rẹ, ẹni ti Jesu Kristi "ki ọla Ọlọhun o maa ba a", fun'ni niro nipa rẹ, ti o si sọ pe:

« Sugbọn Olutunu na, Ẹmi Mimọ, ẹniti Baba yio ran li orukọ mi, on ni yio kọ nyin li ohun gbogbo ». [Johannu 14:26].

O si tun sọ pe:

« Sugbọn nigbati Olutunu na ba de, ẹniti emi o ran si nyin lati ọdọ Baba wa, ani Ẹmi otitọ ni, ti nti ọdọ Baba wa, on na ni yio jẹri mi ». [Johannu 15:26].

Nitori naa ta l'o jẹri Jesu Kristi pẹlu jijẹ ojisẹ, ti o si fọ ọ mọ kuro ninu ohun ti awọn Ju da adapa irọ rẹ mọ ọn, yatọ si Ojisẹ Ọlọhun, Muhammad, "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a"?. Jesu Kristi tun sọ pe:

« Mo ni ohun pipọ lati sọ fun nyin pẹlu, sugbọn ẹ kò le gba wọn nisisiyi. Sugbọn nigbati on, ani Ẹmi otitọ ni ba de, yio tọ nyin si ọna

otitọ gbogbo; nitori ki yio sọ ti ara rẹ; sugbọn ohunkohun ti o ba gbọ, on ni yio mā sọ, yio si sọ ohun ti mbọ fun nyin. On o mā yin mi logo, nitoriti yio gba ninu ti emi, yio si mā sọ ọ fun nyin ». [Johannu 16:12-14].

Anabi Muhammad, "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a", ni olutunu, ti Jesu Kristi "ki ọla Ọlọhun o maa ba a", tọka si, oun naa si ni ẹni ti o fi awọn ẹda mọna lọ sidi otitọ, nitori pe dajudaju ki i sọ ti inu ara rẹ, nigba ti o se pe dajudaju ki i sọ ifẹẹnu, ọrọ rẹ kò si jẹ nnkan kan yatọ si isẹ ti a n fi i ransẹ si i.

Nitori naa yaa tete maa bọ, tete maa bọ wa tẹle Olutunu, ẹni ti Jesu Kristi "ki ọla Ọlọhun o maa ba a", tọka si fun ọ, ati pe Olutunu yii naa ni ẹni ti Anabi Musa "ki ọla Ọlọhun o maa ba a", fun'ni ni iro-idunnu nipa rẹ nigba ti o sọ -gẹgẹ bi o ti se wa ninu iwe Deuteronomi [18:18]- pe:

« Emi o gbe woli kan dide fun wọn lārin awọn arakọnrin



wọn, bi iwọ; emi o si fi ọrọ mi si i li ẹnu, on o si sọ fun wọn gbogbo eyiti mo palasẹ ».

Awọn arakunrin awọn ọmọ Israẹli naa ni awọn ọmọkunrin ti Ismaa'i'iil bi, bẹẹ ni ojisẹ kan kò tinu awọn ọmọ Ismaa'i'iil jade, yatọ si Muhammad, "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a". Ati pe oun ni ẹni ti Musa "ki ọla Ọlọhun o maa ba a", royin pe yoo jade lati ori oke « Parani » nigba ti o sọ ninu iwe Deuteronomi [33:2], pe:

« OLUWA ti sinai wa, o si yọ si wọn lati seiri wa, o tan imọlẹ jade lati oke Parani wa».

Bẹẹ ni ilu Makkah alapọnle ni Parani. Ati pe awọn ti n gbe apata Saali kọ orin idunnu fun wiwa rẹ si ọdọ wọn, gẹgẹ bi Isaiah [42:11], ti sọ pe:

« Jẹ ki awọn ti ngbe apata kọrin, jẹ ki wọn ho lati ori oke-nla wa ».

Oke kan si ni Saali jẹ ni ilu Madina alapọnle, eyi ti o se pe lati ibẹ ni isẹ Muhammad, "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba

a" ti jade. Ati pe awọn ere subu si abẹ ẹsẹ rẹ mejeeji, [wo o Isaiah: 42:17], isẹ rẹ si kari gbogbo ori ilẹ, awọn eniyan si ti ara rẹ se oriire, ati pe ẹgbẹrun ni ọna ẹgbẹrun ainiye ninu awọn eniyan l'o gba a gbọ, nitori naa jẹ ọkan ninu awọn wọnyi, ki o le baa jere oriire, ti aye ati ti ọrun.

Sugbọn ọrọ nipa bawo l'o ti se jẹ ọkan ninu awọn olutẹle e, ki o le baa ni iru ohun ti awọn ẹni-rẹ ni? Ọrọ naa rọrun pupọ gan-an, tori pe nnkan kan kò jẹ ọranyan lori rẹ rara ti o tayọ pe ki o wẹ, ki o si se imọra, ki o si mu gbogbo awọn ipa ti kò dara kuro ni ara rẹ, lẹyin naa ki o jẹri pe kò si ọba kan ti o tọ lati jọsin fun ni ododo yatọ si Ọlọhun "Allaahu", ati pe Muhammad ojisẹ Ọlọhun ni i, l'ẹni ti yoo mọ awọn ohun ti o jẹ ọranyan mejeeji, ti yoo si mọ itumọ mejeeji. Eyi ni pe ki o ni adisọkan pe: Kò si ẹni ti o tọ lati jọsin fun ni ododo lẹyin Ọlọhun, ati pe dajudaju Ọlọhun ni Oludajẹ-ọkan-soso, nipa jijẹ ọlọhun, ati jijẹ oluwa, ati pe dajudaju Muhammad ojisẹ Ọlọhun ni i. Nitori naa ki o maa tẹle e ninu ohun ti o ba pa lasẹ, ki o si gba ọrọ rẹ ni



ododo, nipa ohun ti o ba royin, ki o si jinna si ohun ti o kọ, ti o si jagbe mọ'ni lori rẹ. Ki o si tun jẹri pe ẹru Ọlọhun ni Jesu, ojisẹ Rẹ ni i pẹlu; ati pe gbolohun Rẹ ti o sọ si Maryam -Mary- ni i, ẹmi kan si ni i lati ọdọ Rẹ, ati pe dajudaju ododo ni ọgba-idẹra -Al-janna- ododo naa si ni ina, ati pe dajudaju Ọlọhun O gbe awọn ti n bẹ ninu saare dide. Nitori naa ti o ba ti se eleyii, o di ẹni ti o lẹtọ lati jẹ ọkan ninu awọn olujogun ọgba-idẹra - Al-janna- giga, pẹlu awọn anabi, ati awọn olododo, ati awọn ti wọn ku si oju-ogun atigbe ẹsin ga, ati awọn ẹni-rere.

Ti o ba si n fẹ alekun iwe ti yoo tọ ọ sọna lọ sidi ododo, ti yoo si samọna rẹ lọ si oju-ọna ti o tọ, gba afihan apa kan ninu awọn iwe, ti apa kan ninu awọn alufa-ijọ - Pastors- awọn alagbelebu, ti Ọlọhun fi wọn mọna lọ sidi ẹsin Islam kọ, wọn kọ awọn iriri wọn sinu awọn iwe wọnyi, nipa kikuro wọn ninu ẹsin agbelebu -Christianity- lọ sinu ẹsin Islam, ati awọn ohun ti o jẹ okunfa ti o mu wọn kọ ẹsin agbelebu -Christianity- ati awọn ẹri-ọrọ, ati awijare, ti wọn fi sẹri lori

pe Islam ni opin isẹ Ọlọhun, ti yoo si maa bẹ laelae; awọn iwe naa niyi:

1- *Ad-diin wa Al-Dawlah*: "Ẹsin ati ijọba" ti Ali ọmọ Rabbin Al-Tabarii.

2- *Al-Nasiihatul-Imaaniyyah...*: "Isiti ti igbagbọ-ododo, nipa asiri ẹsin Christianity"; ti Nasr ọmọ Yahyaa Al-Mutatabib.

3- *Muhammad Fiil Kitaabil-Muqaddas*: "Muhammad ninu Iwe Mimọ" wọn gbe e jade ni ede meji: Larubaawa ati oyinbo, lati ọwọ ibusakoso awọn ile-ẹjọ ofin Sharia, ni ilẹ Qatar.

4- *Al-Injiil Wa Saliib*: "Bibeli ati Agbelebu" mejeeji wa ninu iwe ti David Benjamen Kildaani kọ, ẹni ti o gba Islam, ti o si sọra rẹ ni Abdul Ahad Daa'uud.

5- *Muhammad Fii At-Tawraat wa Al-Injiil wa Al-Qur'aan* "Muhammad ninu Majẹmu Laelae -At-Tawraata- ati Titun -Bibeli- ati Al-qur'aani".

6- *Al-Gufraan Baina -l-Islaam wa -l-Masiihiyyah*: "Idarijin laarin ẹsin Islam ati ẹsin Christianity", mejeeji jẹ ti Ibrahim Khaliil Ahmad, alufa alagbelebu -Pastor- l'o



jẹ tẹlẹ, ati pe orukọ rẹ ki o to di pe o gba Islam ni: Abraham Philips.

7- *Allaahu Waahid Am Thaaluuth*: "Se ọkan soso ni Ọlọhun tabi mẹtalọkan".

8- *Al-Masiihu Insaanun Am Ilaah*: "Se eniyan ni Jesu Kristi, tabi Ọlọhun?.

Mejeeji wa ninu iwe ti Majdi Marjaan kọ.

9- *Sirru Islaami*: "Asiri Islam", ti Fu'aad Al-Haashimi.

10- *Al-Manaaraatu Al-Saati'atu Fii Dzulumaati Al-Duniyaa Al-Haalikah*: "Awọn aaye giga ti a maa n tan imọlẹ si, ti o n tan imọlẹ sinu awọn okunkun biribiri ile-aye"; o wa ninu awọn iwe ti Al-Muhtadii, Muhammad Zakiyyuddiin Al-Najjaar kọ.

Eleyii jẹ isọri awọn ẹni-rere ti wọn fun ododo ni ajulọ lori irọ, ti wọn si fun imọna ni ajulọ lori isina. Njẹ o wa ro pe o ni mimọ nipa ẹsin rẹ ju awọn wọnyi lọ ni bi? Ki l'o mu ọ ma bira rẹ leere nipa ohun ti o fa ti wọn fi kọ ẹsin wọn, ti wọn si kede isipopada lọ sinu Islam? Ati pe ki ni awọn ẹri-ọrọ ati awijare ti wọn ri, ti o si dari wọn lọ sidi imọna ati imọlẹ?.

Mo n fi n ye ọ pe ki i se awọn ijọ oloore wọnyi nikan ni awọn ti wọn kọ ẹsin wọn, ti wọn si kede gbigba Islam; diẹ lasan ni awọn wọnyi jẹ ninu awọn olumọ ninu awọn alagbelebu -Christians- ti wọn gba Islam. Mo sọ fun ọ nipa wọn, nitori atifi wọn samọna, ati lati fi wọn sẹri, … ati pe awọn miiran ti wọn yatọ si wọn pọ jọjọ, ogọọrọ ero ti n gbagbọ ni ododo ni a si n ri ni ojoojumọ, ti wọn n so gaari ẹsin wọn, ti wọn si n da oju kọ iha Islam, l'ẹni ti n kede pe: **Laa Ilaaha Ilaa -L-laah Wa Anna Muhammadan Rasuulu -L-laah** "Kò si ọba ti o tọ lati sin ni ododo yatọ si Ọlọhun, ati pe Muhammad "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a", ojisẹ Ọlọhun ni i".

Ipari adua wa si ni pe: Ọpẹ ni fun Ọlọhun, Oluwa gbogbo ẹda.

**A kọ ọ ni: 27/6/1414H**
**Eyi ti o se deedee pẹlu: 10/12/1993.**

❁❁❁



## Atọka



❁❁❁

# النصرانية
# الأصل والواقع

تأليف الدكتور
محمد بن عبدالله السحيم

نقله إلى اليوربا
شرف الدين باديبو راجي

(بلغة اليوربا)

وكالة شؤون المطبوعات والبحث العلمي
وزارة الشؤون الإسلامية والأوقاف والدعوة والإرشاد
المملكة العربية السعودية




ردمك: ٠-٤٥٦-٢٩-٩٩٦٠
مطبعة دار طيبة، الرياض، ت: ٤٢٨٣٨٤٠